# Fiteny sesoto

Ny **fiteny sesoto** na **fiteny soto atsimo** dia fiteny ao amin'ny tapany atsimon'i Afrika. Isan'ireo fiteny banto ny fiteny sesoto izay ao amin'ny fianakaviam-piteny nijero-kongoley. Ny vahoaka basoto ao Lesoto no miteny azy indrindra sady mifandray amin'ireo fiteny soto hafa toy ny fiteny setsoana sy ny fiteny soto avaratra. Tamin'ny taona 1993 dia niisa 1 493 000 ny isan'ny olona miteny sesoto ao Lesoto ka mahatratra ny 85%n'ny mponina ao amin'io firenena io izany. Tamin'ny taona 2001 dia niisa 3 555 186 ny olona miteny sesoto ao Afrika Atsimo. Iray amin'ireo fiteny ofisialy iraika ambin'ny folon'i Afrika Atsimo sady iray amin'ny fiteny ofisialy roan'i Lesoto ny fiteny sesoto.